# KATEKISIMO YA AGANO LA KALE.

SO
LI
DEO
GL
OR
IA



ZANZIBAR.

1880.

# KATEKISIMO YA AGANO LA KALE.

SWALI. Kitabu cha kwanza cha maneno ya Muungu kimeitwaje?

JIBU. Mwanzo.

S. Maana yake nini?

J. Ndio habari ya mwanzo wa ulimwengu, Muungu alipoumba ulimwengu woto.

S. Adamu na Hawa walikuwa nani?

J. Mume wa kwanza na mke wa kwanza walioko ulimwenguni.

S. Katika hali gani walikuwa?

J. Hali njema sana.

S. Muungu aliwaweka wapi?

J. Katika Bustani ya Aden.

S. Muungu aliwakataza nini?

J. Wasile matunda ya mti wa kujua wema na ubaya, uliokuwako kati ya bustani.

S. Wakatii amri ya Muungu?

J. Hawakutii.

S. Thambi gani walioifanya?

J. Thambi ya kuasi.

S. Walipataje tena?

J. Kwa maturda ya mti, walipata kujua thambi, na mshahara wa thambi ni kufa. Kwa kuasi hivi Adamu na Hawa wakaleta ulimwenguni thambi na kufa.

S. Nani aliyewashawishi kula matunda yaliyokatazwa?

J. Ndiye nyoka.

S. Wakakaa katika bustani ya Aden?

J. Siyo, walifukuzwa, naye Adamu ikampasa kuilima inchi, aliyoitoka.

S. Muungu aliwapa faraja katika taabu zao?

J. Aliwapa, aliwaambia kama mzao wa mwanamke atamvunja kitwa nyoka, ndiyo iliyofanyika kwa Mwokozi wetu Isa Masiya, aliyezaliwa na mwanamke, akashinda thambi na kufa.

S. Kain na Habil nani?

J. Waana wa Adamu na Hawa. Kain alikuwa mlima inchi na Habil mchunga kondoo.

S. Tumeambiwa mambo gani waliyoyafanya?

J. Walimletea Muungu sadaka.

S. Muungu akakubali sadaka zao?

J. Muungu alikubali sadaka ya Habil, illa si ile ya Kain.

S. Kwa sababu gani sadaka ya Habil imempendeza Muungu kuliko ile ya Kain?

J. Tumeambiwa na Mtume Paolo ya kwamba, kwa imani Habil akamtolea Muungu sadaka ya kukubalika kuliko Kain, akapewa kwa hiyo shahidi ya kwamba ndiye mwenyi haki. Muungu akamwambia Kain ya kwamba, akitonda vema atakubalika.

S. Kwa nini walitoa sadaka kwa Muungu?

J. Kwa maana ndiyo njia ya kuonyesha ibada yao kwake, na imani yao katika ahadi ya Mwokozi.

S. Akafanyaje Kain?

J. Akaona hasira, akaondoka akamua ndugu yake Habil.

S. Mawazo gani mabaya aliyo nayo Kain?

J. Husidi na hasira.

S. Adamu na Hawa wakazaa tena waana?

J. Wakazaa, na mmoja jina lake Seth.

S. Umri wake amepataje Adamu alipokufa?

J. Miaka tissa mia na thelathini.

S. Nani Enok?

J. Mzao wa Seth aliye na haki. Alikwenda na Muungu, wala hakuna, kwa sababu Muungu akamtwaa.

S. Maana ya maneno haya nini?

J. Twasadiki kama Muungu amempenda, akamchukua mbinguni pasipo kufa.

S. Nani Methusela?

J. Mwana wa Enok na mtu mzee kabisa kuliko wote.

S. Kwa umri gani alikufa?

J. Miaka tissa mia na sittini na tissa.

S. Nani Nuhu?

J. Mjukuu wake Methusela.

S. Jambo gani kuu liliopo wakati wake?

J. Gharika, ao mafuriko ya maji, yaliyoifunikiza inchi.

S. Mbona Muungu aliharibu inchi kwa gharika?

J. Kwa sababu ya uovu wa watu, ulio mwingi katika inchi, na mawazo yao mabaya dayima.

S. Hapana mtu aliyekubalika machoni pake?

J. Yuko. Nuhu alikuwa mtu wa haki, akaenda na Muungu. Muungu akamwacha yeye na mkewe, na waanawe watatu na wakeo.

S. Walipataje kuokoka?

J. Muungu amemwamuru Nuhu ajenge safina ya mti, itakayoelea juu ya maji.

S. Nini tena iliyookoka katika safina?

J. Muungu akaamuru killa kiumbe kilicho

hayi waende katika safina wawili wawili.

S. Safina hiyo ishara ya nini?

J. Ishara ya Kanisa na Ubatizo.

S. Yapataje?

J. Kama Nuhu na nyumba yako walivyopita juu ya maji katika safina, wakaokoka, hivi imetupasa sisi kwa maji ya ubatizo kuingia katika kanisa lake Masiya tupate kuokoka.

S. Upindo wa mvua ishara ya nini?

J. Ya agano la Muungu na waana Adamu, ya kwamba, maji hayatakuwa tena gharika la kuharibu walio hayi wote.

S. Nambie majina ya waana wa Nuhu.

J. Shem, Ham na Yafeth, na kwa hawa dunia yote ikaenewa, ikajaa watu.

S. Duniani wote wakanena maneno mamoja?

J. Ndivyo, mwanzo, dunia yote yenyi lugha moja na maneno mamoja.

S. Imebadilika hini?

J. Watu walipothani kwa kiburi watajenga mji na mnara kufika hatta mbinguni.

S. Wakarudika?

J. Muungu akachafua maneno yao akawatawanya juu ya inchi.

S. Jina la Mnara nini?

J. Mnara wa Babel, maana yake kuchafuka.

S. Abramu nani?

J. Mwana wa Tera, na mzao wa Shem, aliyekubalika sana machoni pa Muungu, kwa imani na kutii kwake.

S. Abramu ameonyeshaje imani na kutii kwake?

J. Amemtii Muungu akiacha inchi yake yeye akienda kukaa katika inchi ya Kanaani.

S. Nani waliofuatana naye?

J. Sarai mkewe, na Lut, mwana wa nduguye.

S. Lut akaenda halafu kukaa wapi?

J. Katika mji wa Sodoma.

S. Ahadi gani aliyopewa Abramu na Muungu?

J. Ya kwamba atakuwa baba wa taifa kubwa, na katika uzao wake jamaa za ulimwenguni zote zitabarikiwa.

J. Nani uzao huu ulioahidika?

S. Mwokozi wetu mbarikiwa Isa Masiya, aliyezaliwa mwilini na mtu wa uzao wake.

S. Nani Melkizedek?

J. Mfalme wa Salem na mkohani wa Muungu, akapewa na Abramu sehemu ya kumi.

S. Ndiye ishara ya nani?

J. Ya Mwokozi wetu mbarikiwa. Maan ya Melkizedek ni mfalme wa haki, na maan

ya Salem ni amani, hivi ndiyo mfalme wa haki na mkuu wa amani. Tumeambiwa, alinenwa pasipo baba, pasipo mama, pasipo asili, maana yake hakuwa mkohani kwa kuzaliwa kama wakohani Walawi, lakini aliyechaguliwa mwenyewe na Muungu kuwa mkohani mkuu.

S. Nambie majina ya waana wawili wa Abramu.

J. Mkubwa Ishmail, aliye mwanawe kwa Hajir, aliye suria, na Isaak mwanawe kwa Sara mkewe, kwa ahadi ya Muungu.

S. Kwa sababu gani jina la Abramu limebadilika?

J. Muungu akifanya tena agano nayo, akanena, Jina lako litaitwa Ibrahimu, kwani nimekufanya kuwa baba wa mataifa mengi.

S. Dalili gani ya 'nje ya agano la Muungu na Ibrahimu.

J. Tohara, waliyoamriwa watu waliochaguliwa na Muungu.

S. Mwokozi wetu mbarikiwa amewapa wafuasi wake nini mahali pa tohara?

J. Siri ya Ubatizo mtakatifu.

S. Dalili gani tena aliyoitoa Ibrahimu ya imani na taya yako?

J. Kwa amri ya Muungu alikuwa tayari kutoa kwake mwanawe Isaak.

S. Isaak ni ishara ya nani?

J. Ya Mwokozi wetu mbarikiwa.

S. Miji ipi mikubwa iliyoharibika zamani za Ibrahimu?

J. Sodoma na Gomorra.

S. Kwa sababu gani?

J. Kwa sababu ya maovu yao mengi.

S. Imeharibikaje?

J. Iliharibika kwa moto na kiberiti katika mbinguni, illa Muungu angaliiachilia, Ibrahimu akiwaombea, kama watu kumi wenyi haki wangalionekana kwao.

S. Hapana mtu aliyeokoka, miji hii ilipoharibika?

J. Lut "mwenyi haki," na binti zake wawili.

S. Isaak akamwoa nani?

J. Jamaa yake Rebeka, akazaa waana wawili Yakobo na Esau.

S. Habari gani tunazo za Esau?

J. Ndiyo mwana mkubwa wa Isaak, na 'mwinda nyama mkuu, hatta akirudi siku moja katika kuwinda akamliza Yakobo haki yake ya kuzaliwa kwa chakula kidogo.

S. Habari gani tunazo za Yakobo?

J. Alikuwa mtu mkamilifu mkaa hemani, akatwaa mahali pa ndugu yake Esau, kwanza akinunua haki yake na tena akimdanganya

baba wake Isaak, akajipatia mbaraka wake.

S. Isaak akakasirika akiona kama amedanganyika ?

J. Siyo. Alisema ndiye Yakobo atakayebarikiwa.

S. Nini tena ?

J. Esau akamchukia Yakobo, akasema atamua, kwa sababu hiyo akakimbia kwa Laban, ndugu wa mama wake, katika Haran.

S. Ndoto gani aliyoiona njiani ?

J. Aliona ngazi ifikayo mbinguni, na Malaika wakipanda na wakishuka, Yahuwa akasimama juu akambariki, akafanya tena maagano aliyoyafanya na baba wake Ibrahimu.

S. Yakobo alioa nani ?

J. Lea na Rahel, binti za Laban.

S. Waana wangapi alio nao Yakobo ?

J. Thenashara, huitwa baba wakuu thenashara.

S. Yakobo na Esau walipatana tena ?

J. Wakapatana, walipoonana akirudi Yakobo katika Haran.

S. Jina la pili la Yakobo nani ?

J. Muungu alimwita Israeli, wakati ule akamahidia kuwapa wazao, ao waana wake, inchi ya Kanaan.

S. Nani Yusuf na Benyamin ?

J. Waana wa Yakobo walio wadogo.

S. Habari gani tunazo za ujana wake Yusuf?

J. Aliona ndoto za ajabu za heshima atakazopewa, akawaambia baba yake na ndugu zake.

S. Wakathanije ?

J. Baba wake akalikumbuka neno lile, ndugu zake wakaona hasidi wakataka nafasi wamue.

S. Wakatenda kwa nia yao ?

J. Hawakuitimiza pia, walimtupa shimoni wakamwacha apotee.

S. Akapataje kutoka ?

J. Msafara wa Wamadiani walikuwa wakipita wakawaliza Yusuf kwa fetha asharini.

S. Wakadanganya kwa nini baba yao Yakobo ?

J. Wakachovya kanzu ndefu aliyopewa Yusuf na babaye, katika damu ya mbuzi, wakamletea baba yao, wakinena, tumeona hii. Yakobo akathani ya kwamba nyama mkali amemla.

S. Alikuwaje Yusuf ?

J. Wamadiani wakamchukua hatta Misri wakamkuza kwa Potifar, akida wa Mfalme Farao.

S. Yusuf akasitawi katika Misri ?

J. Muungu alikuwako pamoja na Yusuf, bwana wake akampenda, lakini akistakiwa kwa uwongo, akatiwa gerezani, pamoja nao waliofungwa na mfalme.

S. Hatta gerezani Muungu akampenda?

J. Muungu akamfanikia, jemadari akawaweka waliofungwa mikononi mwa Yusuf. Killa alilolitenda Muungu akalibariki.

S. Alipataje kufunguliwa?

J. Mfalme Farao aliota ndoto ya ajabu, akataabika, wala hakuna mtu ajuaye kumfasiria ndoto. Hatta mtu aliyekuwa amefungwa akakumbuka ya kwamba Yusuf amemfasiria ndoto aliyoiona gerezani akamnenea kwa Farao.

S. Nini tena?

J. Farao akamwita Yusuf. Muungu akamjalia amfasirie mfalme ndoto yake, ya kwamba itakuwa miaka saba ya wingi na tena miaka saba ya njaa. Akampa Mfalme shauri aweke mtu juu ya inchi akusanye nafaka miaka ya wingi aweke akiba kwa miaka ya njaa.

S. Akafanyaje Farao?

J. Akamchagua Yusuf mwenyewe, akamfanya mkuu kuliko watu wa inchi yote akusanye nafaka.

S. Njaa hiyo nzito?

J. Nzito sana. Watu wa inchi yote wakaja Misri wanunue nafaka kwa Yusuf.

S. Ndugu za Yusuf wakaona njaa?

J. Wakaona, wakaja kwa Yusuf pamoja na watu wa Kanaani.

S. Wakamtambua Yusuf?

J. Hawakumtambua, lakini Yusuf amewajua. Akajifanya mgeni akasema nao kwa ukali, akawajaribu hatta halafu akajitambulisha, akapeleka magari kumleta baba wake.

S. Yakobo alifanyaje?

J. Kwanza hakusadiki maneno ya waanawe hatta halafu akaja, akafurahi sana akimwona Yusuf.

S. Yakobo na waanawe walikaa wapi?

J. Katika inchi ya Goshen wakachunga huko nyama zao.

S. Yakobo alizikwa wapi?

J. Alizikwa katika Hebron walipozikwa Ibrahimu na Sara, Isaak na Rebeka, na Lea.

S. Yusuf aliwatendaje ndugu zake?

J. Baba wao akifa wakaogopa sana, lakini Yusuf akawatendea vema sana siku zake zote.

J. Yusuf alizikwa wapi?

J. Akafa katika Misri akatiwa kaburini, illakini amefanya ndugu zake waape ya kwamba watakapotoka Misri watachukua mifupa yake pamoja nao.

S. Kitabu cha pili cha Musa chaitwaje?

J. Kutoka, kwa sababu ya kutoka waana wa Israeli katika Misri.

S. Waana wa Israeli wamekuwa wengi?

J. Wengi sana, hatta Wamisri wakawaogopa, na mfalme wao, asiyemjua Yusuf, akawatia utumwani akawatendea magumu.

S. Habari gani tunazo za siku hizi?

J. Mfalme Farao akawafanyia maisha yao machungu kwa utumwa, akaamuru watoto wao waume wakizaliwa wauawo marra woto.

S. Palikuwa mtu aliyeokoka?

J. Ndiyo Musa, aliyezaliwa kama miaka hamstashara mia mbele ya Masiya. Mama wake amemficha miezi mitatu, hatta asipoweza kumficha tena, akafanya sanduku ya majani akamtia ukingoni mwa mto.

S. Aliyemwona nani?

J. Binti Farao akienda koga mtoni.

S. Akafanyaje?

J. Akamhurumia, akamtoa, akamlea kama mtoto wake yeye, akamwita Musa.

S. Ya nini kumwita Musa?

J. Maana yako aliyetolewa katika maji.

S. Miaka mingapi aliyokaa katika nyumba ya Farao?

J. Miaka arobaini.

S. Kwa nini alitoka?

J. Kwa sababu aliwapenda watu wake, akataka kuwasayidia, hatta Farao akataka kumua.

S. Akaenda wapi?

J. Inchi ya Madiani, akakaa huko miaka arobaini akamwoa binti Yethro mkohani wa Madian.

S. Utumwa wa Waisraeli ukapunguka?

J. Siyo, ukazidi hatta Muungu akawahurumia, akashuka kuwaponya.

S. Nani aliyepelekwa na Muungu awatoe?

J. Musa na nduguye Harun.

S. Wazao wa nani hawa?

J. Wazao wa Lawi mwana wa Yakobo.

S. Musa amepataje kujua kazi yake?

J. Siku moja alipokuwa akichunga nyama za Yethro, Muungu akamtokea kwa ndimi za moto katika kijiti.

S. Muungu akamwambiaje?

J. Nimeona mateso ya watu wangu, nimesikia kilio chao, nimeshuka niwaokoe katika mkononi mwa Wamisri niwalete katika inchi ijaayo asali na maziwa. Nitakupeleka wewe kwa Farao, upate kuwatoa watu wangu, waana wa Israeli, katika Misri.

S. Musa alikwenda marra?

J. Siyo, hakutaka kwenda, akijiona thaifu.

S. Nani aliyepelekwa na Muungu amsayidie?

J. Ndugu yake Harun, Musa akamwambia maneno ya Muungu, Harun akasema na watu.

S. Watu wakasikia maneno ya Muungu?

J. Wazee wote wakikusanyika wakasikia ya kwamba Muungu anawajia watu wake, wakainama kitwa, wakaabudu.

S. Farao akawasikia Musa na Harun?

J. Kwanza akaona hasira nyingi akazidi kuwatenda Waisraeli vibaya.

S. Akapata kwa nini kuona nguvu na uwezo wa Muungu?

J. Kwa ishara walizopewa Musa na Harun, na mapigo kama kumi.

S. Akafanyaje Farao?

J. Akipigwa na pigo, akaahidi atawaacha Waisraeli waende zao, hatta mapigo yakiondolewa, moyo wake ukawa mgumu, hatta mwisho akawaacha kwenda zao.

S. Pigo la mwisho pigo gani?

J. Muungu alimpiga katika killa nyumba ya Wamisri mwana aliyezaliwa kwanza.

S. Waisraeli wamepataje kuokoka?

J. Muungu amewaambia wachinje mwana kondoo, wanyunyize damu yake katika miimo

hatta kwa hasira juu ya thambi yao akaziangusha meza mbili za mawe akazivunja.

S. Wakapata vibaya gani tena kwa thambi yao?

J. Watu elfu tatu waliuawa, Muungu akawapiga kwa mapigo.

S. Musa ishara kuu ya nani?

J. Ya Mwokozi wetu mbarikiwa.

S. Kama ipi?

J. Kama mwombezi, alipompandia Muungu siku arobaini awaombee watu?

S. Waliotiwa mafuta kuwa Wakohani nani?

J. Haruni na waanawe.

S. Kabila ipi iliyoamuriwa na Muungu iwekwe kwa utumwa wa masikani?

J. Kabila ya Lawi, ao Walawi.

S. Masikani nini?

J. Hema iliyo kubwa na mzuri kwa kutolewa thabihu na sadaka, na kwa ibada ya Muungu.

S. Kitabu cha tatu cha Musa kimeitwaje?

J. Lawitiko, kwa sababu ya kuwa na sheria za Walawi.

S. Maana nini ya sheria hizi nyingi?

J. Maana moja ndiyo kuwapambanua watu waliochaguliwa na Muungu katika mataifa ya makafiri waliowazunguka.

---

S. Nadab na Abihu nani ?

J. Waana wa Harun waliouawa kwa sababu ya kutoa moto mgeni, ndio usio wa mathbahu ya Muungu.

S. Kitabu cha 'nne cha Musa kimeitwaje ?

J. Hasibu, kwa sababu mwanzo wake ndio katika kuwahesabu waana wa Israeli.

S. Waisraeli walikuwa na saburi katika taabu za safari yao kubwa ?

J. Siyo, walinena marra nyingi juu ya Musa na juu ya Muungu.

S. Nani waliokwonda kuitazama inchi ya Kanaani ?

J. Mtu mmoja wa killa kabila ya Israeli, wakaitwa, wapelelezi thenashara.

S. Wakaleta habari njema ?

J. Habari za inchi na mazao yake njema sana, illakini kumi wao wakaogopa watu waliomo wakawaona hodari kuliko kushindwa.

S. Wawili waliosalia walisemaje ?

J. Ndio Isa na Kaleb, hawakuona hofu, wakamwamini Muungu, wakataka kwenda kuitwaa inchi, illa watu wakakataa, wala hawakutaka kwenda.

S. Wamekuwaje tena ?

J. Wapelelezi kumi walikufa kwa marathi kuko huko, wala watu walio wazima wakati ule

illa Isa na Kaleb tu, hawakupata kuingia katika inchi.

S. Watu waliowaasi Musa na Haruni nani?

J. Kora, Dathan na Abiram.

S. Walitaka nini?

J. Walitaka kujifanya wakohani na wakuu kuliko Musa na Haruni.

S. Walipataje?

J. Muungu alipasua inchi wakashuka wote ndani mwake, wala hawakuonekana tena.

S. Musa na Haruni wakamchukiza Muungu?

J. Walimchukiza katika kuleta maji katika mwamba, kwa sababu hawakumwamini.

S. Walipataje?

J. Muungu akawaambia ya kwamba hawatawaleta watu katika inchi ya ahadi.

S. Alipokufa Haruni wapi?

J. Mlima Hor, karibu ya inchi ya Edom, ndiyo inchi ya waana wa Esau, Eleazar mwanawe akawa mkohani mkuu mahali pake.

S. Waisraeli wakaasi tena katika njia yao?

J. Wakaasi wakaletewa nyoka waliowauma wakafa.

S. Walipataje kupona?

J. Muungu akamwamuru Musa kufanya nyoka ya shaba na kuitia juu ya mti, hatta killa

aliyeumwa akigeuka akiitazama akapona.

S. Hii ndiyo ishara ya nini?

J. Ya Bwana wetu mbarikiwa na Mwokozi Isa Masiya, aliyemwambia Nikodemo, kwamba Musa alivyoitweka nyoka unyikani, hivi imempasa na Mwana wa Adamu atwekwe, killa amwaminiye asipotee, illa apate uzima wa milele.

S. Waisraeli walipigana na adui katika safara yao?

J. Walipigana, Muungu akawaokoa.

S. Balak na Balaam nani?

J. Balak ndiye mfalme wa Moab, aliyemwita Balaam, naye nabii, awalaani waana wa Israeli.

S. Balaam akafuatana na wajumbe?

J. Akaenda akiwa amekwisha kujua kama ndio watu wa Muungu.

S. Alifanyaje?

J. Muungu hakumwacha kusema neno, illa kuwabariki wala si kuwalaani.

S. Kitabu cha tanu cha Musa kimeitwaje?

J. Maneno ya Musa, ao Torati marra ya pili, kwa sababu kinayo maneno ya mwisho ya Musa kwa watu, akiwakumbusha sheria.

S. Musa alikufa wapi?

J. Katika mlima Pisga. Muungu amemwonyesha inchi ya ahadi yote, akafa, akazikwa na

Muungu, wala kaburi lake halijulikani.

S. Amepataje umri wake Musa alipokufa?

J. Alikuwa na miaka mia na asharini, wala jicho lake halina giza, wala nguvu zake haikupunguka.

S. Wakati gani alipokufa?

J. Kama miaka elfu, aroba mia na hamsini mbele ya Masiya.

S. Nani aliyewekwa na Muungu juu ya Waisraeli mahali pa Musa?

J. Isa wa Nun.

S. Ndiye ishara ya nani?

J. Ya Mwokozi wetu mbarikiwa, awaletaye watu wake katika inchi ya peponi na Yerusalemi wa mbinguni.

S. Maana ya "Isa" nini?

J. Maana yake Mwokozi.

S. Alifanyaje Isa?

J. Alipeleka wapelelezi hatta Yeriko mji mkubwa wa Kanaani.

S. Nani aliyewakaribisha?

J. Rahab, kwani akanena, "Najua ya kwamba mmepewa inchi hii na Muungu."

S. Walikuwaje tena?

J. Mfalme wa Yeriko alitaka kuwaua, illakini Rahab akawaficha, wakapata kuokoka.

S. Mto upi mkubwa alioupita Isa wa Nun?

J. Mto Yardani, maji ya juu yalizuiwa, maji ya chini yakapita, hatta Isa na Waisraeli wakaisha kuvuka pakavuni.

S. Wakivuka Yardani inchi gani waliyoiingia?

J. Inchi ya Kanaani, ndiyo inchi ya ahadi.

S. Mji wa kwanza alioutwaa Isa, upi?

J. Ndio Yeriko. Rahab na jamaa zake wakaokoka salama kama wapelelezi walivyomwambia.

S. Waana wa Israeli wakakaa wote pamoja?

J. Walikaa kabila kwa kabila, killa kabila ikapewa sehemu yake ya inchi.

S. Miaka mingapi Isa akafanya vita na Wakanaani?

J. Miaka saba, baadaye akagawanya inchi kwa makabila ya Israeli.

S. Nini iliyowekwa katika Shilo?

J. Masikani ya kusanyiko, na ndani mwake sanduku la ushahidi na meza mbili za sheria Musa alizopewa na Muungu, kopo la manna, na fimbo la Haruni iliyochupuka kwa mwujiza.

S. Isa akafanyaje mbele ya kufa?

J. Aliwakumbusha Waisraeli wema wote wa Muungu kwao, wakamwahidia ya kwamba watadumu wakimtumikia Yahuwa.

S. Inchi ipi isiyoshindwa alipokufa Isa wa Nun?

J. Inchi ya Wafilisti na mahali padogo huko na huko.

S. Isa amepata miaka mingapi alipokufa?

J. Miaka mia na kumi.

S. Waisraeli wakadumu kumtumikia Yahuwa alipokwisha kufa Isa?

J. Walimtumikia siku zote za wazee, waliojua matendo yote ya Yahuwa aliyowatendea Israeli.

S. Mwanzo wa kumwacha Muungu nini?

J. Walipatana na Wakanaani wakawaacha katika inchi yao.

S. Nini tena?

J. Walichanganyika na makafiri wakajifunza matendo yao, wakaoana na Wakanaani, wakafuata desturi zao mbaya, wakaabubu sanamu zao.

S Wakapataje?

J. Muungu akawaacha mataifa yale ya Makafiri wawashinde, wakawaleta utumwani.

S. Hakukumbuka rehema?

J. Walipotubu wakamlilia, akawaletea Waamuzi waliowatoa katika mikono yao waliowateka.

S. Mwamuzi wa kwanza nani?

J. Othniel jamaa wa Kalebi, akawashinda maadui wao, inchi ikaona raha miaka arobaini.

S. Waisraeli wakamwachia Muungu tena?

J. Wakatenda mabaya tena, Eglon mfalme wa Moab akapewa nguvu kuwaonea.

S. Muungu akawaokoa tena?

J. Akawaokoa. Ehud akamua Eglon, Moab wakashindwa inchi ikaona raha miaka themanini.

S. Waliasi tena?

J. Wakaasi, Muungu akawaacha mkononi mwa Yabin, jemadari wa jeshi lake Sisera, na halafu katika nguvu ya Wamadiani.

S. Nani aliyewaokoa katika nguvu ya Sisera?

J. Debora ndiye mwamuzi wao, yeye na Barak wakapigana na Sisera aliyekimbia.

S. Amekuwaje Sisera?

J. Alitaka kujificha katika hema ya Yael mke wa Heber Mkeni, Yael akamua.

S. Nani aliyewaokoa katika nguvu ya Wamadiani?

J. Roho ya Muungu ikamjia Gideon, mwana wa Yoash.

S. Akaenda marra?

J. Siyo, aliogopa akataka ishara, akapewa. Muungu hakumwacha kuleta watu wengi, hatta kwa watu wachache akawapiga Wamadiani,

inchi ikakaa katika amani miaka arobaini.

S. Baada ya kitabu cha Waamuzi kiko kitabu kidogo cha Ruth. Ruth huyu nani?

J. Ndiye Mmoabi aliyeolewa na mtu wa Betlehemu, hatta mume wake akafa, akafuatana na mkwewe hatta Betlehemu.

S. Alipataje tena?

J. Akaenda kuokota masuke makoondeni mwa Betlehemu, akampendeza Boaz aliye jamaa wa mume wake. Boaz akamoa akamzalia Obed babuye mfalme Daud.

S. Waisraeli wakashindwa tena na makafiri?

J. Kwanza na Waamoni, tena na Wafilisti?

S. Aliyewaokoa katika Waamoni nani?

J. Yefta, aliyeweka nathiri ile asipofikiri.

S. Nathiri gani hii?

J. Ya kwamba akiwashinda adui, itakayotangulia kutoka nyumbani mwake akirudi itakuwa kwa Yahuwa, kutolewa kwa kafara.

S. Ilikuwaje?

J. Binti yake wa pekee akatoka kumkaribisha kwa furaha.

S. Akafanyaje?

J. Binti yake akamwomba asivunje nathiri yake, ikawa desturi ya vijana vya Waisraeli kwenda killa mwaka siku nne kumlilia binti ya Yefta.

S. Mtu gani aliyepigana na Wafilisti?

J. Samson, mtu mwenyi nguvu za mwili kuliko watu wote.

S. Nambie ishara za nguvu zake.

J. Alimshika simba akampasua kwa mikono yake. Akaenda Ashkeloni akawaua watu thelathini waliopigana naye. Akaua tena Wafilisti elfu, wala hana selaha illa taya la punda. Akainua mbau za mlango wa mji wa Gaza, akazichukua hatta juu ya kilima.

S. Akadiriki sikuzote?

J. Sivyo, alikosa akafanya washerati na mke jina lake Delila, ndiye aliyemshawishi akamtoa kwa Wafilisti.

S. Nguvu zake zikamrudia.?

J. Siku moja Wafilisti wamemleta katika gerezani wamfanyie thihaki, akaomba Muungu ampe tena nguvu zake za kwanza, akashika nguzo mbili za nyumba akaziangusha, akafa yeye na Wafilisti wote.

S. Nani aliye mkohani mkuu zamani zile?

J. Eli.

S. Amempendeza Muungu?

J. Alikuwa mwema mwenyewe, lakini Muungu aliona hasira kwa waanawe wawili, Hofni na Finehas, waliotenda vibaya sana, wala Eli hakuwazuia.

S. Nabii gani aliyezaliwa wakati wake ?

J. Samwil, aliyeletwa na mama wake kumtumikia Muungu mbele ya Eli.

S. Neno la kwanza alilopewa na Muungu nini ?

J. Muungu alimwita usiku akamwambia, kama nyumba ya Eli itahabirika kwa ajili ya thambi za waanawo, nao watakufa wote kwa siku moja.

S. Wakapataje ?

J. Wamechukua sanduku ya Muungu kwenda kupigana na Wafilisti, Waisraeli wakashindwa, Hofni na Finehas wakauawa, sanduku ikatwaliwa.

S. Amefanyaje Eli akisikia habari hizi ?

J. Akisikia ya kwamba sanduku ya Muungu imetwaliwa, akaanguka akafa.

S. Nani aliyewaamua Waisraeli baada ya Eli ?

J. Samwil.

S. Sanduku ya Muungu ikapataje ?

J. Killa walipoiweka Wafilisti wakateswa na Muungu, hatta halafu wakairudisha kwa Waisraeli.

S. Watu wakafanyaje ?

J. Walipoona ya kuwa Nabash mfalme wa Amoni alitaka kufanya vita nao, wakaenda kwa Samwil, wakamwambia, Uweke mfalme juu yetu.

S. Samwil akapendezwa ?

J. Hakupendezwa, kwa sababu Muungu ndiye aliye mfalme wa Israeli.

S. Akafanyaje ?

J. Muungu akamwambia amfanye Saul wa Kish, Mbenyamini, mfalme juu yao.

S. Saul mfalme mwema ?

J. Kwanza alipokuwa mdogo machoni pake mwenyewe, akatenda makuu juu ya maadui wa watu. Hatta halafu akapata kiburi na uwivu, akapenda nia yake yeye kuliko amri ya Muungu.

S. Muungu akafanyaje ?

J. Akampeleka Samwil amtie mafuta Daud kuwa mfalme wa Israeli.

S. Daud nani ?

J. Mwana mdogo wa Yese mzao wa Boaz na Ruth, Myuda, aliyekaa Betlehemu.

S. Tendo gani kuu alilolitenda Daud ?

J. Mfilisti mtu mkubwa sana, jina lake Golia alitoka katika jeshi yao, akataka mtu kupigana naye. Waisraeli wote wakaogopa, illa Daudi akisikia, akatwaa kombeo na jiwe, akaenda kupigana naye, akamua.

S. Saul akafurahiwa ?

J. Kwanza akafurahiwa sana, hatta akimwona Daud mtu hodari na mtu wa akili akaona uwivu akataka kumua.

S. Daudi alikuwa na rafiki karibu na Saul ?

J. Akapendwa sana na Yonathan mwana wa Saul aliyemwombea marra nyingi kwa babaye.

S. Saul akamua Daud ?

J. Hakudiriki kumua, lakini marra mbili katika kumfuata aliingia katika uwezo wa Daud, Daud akakataa kumua.

S. Saul akatubu ?

J. Hakutubu, hatta siku ya kufa kwake alikwenda kwa mchawi kutaka habari za vita. Samwil akamtokea, akamwambia ya kwamba kesho atakuwa pamoja na yeye.

S. Vita gani hiyo ?

J. Waisraeli walipigana na Wafilisti wakashindwa, Saul na Yonathan mwanawe wakauawa katika mlima Gilboa.

S. Nani aliye mfalme baada ya Saul ?

J. Wayuda wakamfanya Daudi mfalme katika mji wa Hebron. Waisraeli wangine wakamfuata Ishbosheth mwana wa Saul. Hatta baada ya miaka saba Ishbosheth akauawa na watu wake, Waisraeli wote wakamfanya Daudi mfalme, akakaa Yerusalemi.

S. Daudi alikuwa na vita na makafiri ?

J. Alipigana na makafiri pande zote za Waisraeli, akawashinda wote.

S Sanduku ya Muungu iko wapi wakati wa Daudi ?

J. Daudi aliileta Yerusalemi akataka kumjengea Muungu hekalu, ndiyo nyumba kubwa, illakini Muungu akaunkataza kwa sababu ya damu za mapigano yake mengi.

S. Daudi hakutenda thambi?

J. Daudi mwema sana, lakini alitenda thambi moja iliyo kuu.

S. Thambi gani hii?

J. Alimtamani mke wa Uriya, mmoja wa majemadari wake, akafanya hila Uriya auawe na Waamoni, akamtwaa mkewe.

S. Akapata athabu?

J. Muungu akampelekea nabii kumwonya, akamfisha mtoto wake, akamletea taabu nyumbani mwake.

S. Taabu gani hizi?

J. Absalom, mwanawe aliyempenda, aliasi juu yake, akamfukuza katika Yerusalemi.

S. Daudi alishindwa na Absalom?

J. Hakushindwa, watu wa Daudi wakámua Absalom, Daudi akasikitika sana.

S. Nini tena?

J. Daudi alitaka kuwahesabu watu wake, Muungu akapeleka ugonjwa mwingi kwao.

S. Nini tena?

J. Akiwa mzee kabisa mwanawe Adoniya alijaribu kujifanya mfalme pasipo shauri ya ba-

laye.

S. Daudi aliandika kitabu?

J. Aliandika zaburi tunazokwimba kanisani hatta leo, na katika hizo mambo mengi ya Mwokozi wetu yamo.

S. Akifa Daudi nani aliye mfalme?

J. Sulemani, akajenga majengo mengi.

S. Siye huyu mwenyi hekima nyingi?

J. Ndiye. Alipokwenda kumwabudu Muungu, akaona ndoto. Muungu aliuliza, nini alitakalo? Akanena, kama alitaka hekima awahukumu vema watu wake. Muungu akampa hekima na tena mali mengi na heshima nyingi.

S. Sulemani akajenga majengo mengi?

J. Alijenga sana, lakini jengo lake lililo kuu, ndilo hekalu la Muungu.

S. Jengo gani hili?

J. Ilijengwa juu ya mlima Moria katika Yerusalemi, ndani mwake ukuta wote ukafunikiswa na thahabu. Ndani mwake mahali pawili, patakatifu, na patakatifu pa patakatifu, mbele yake mathbahu kubwa ikazungukwa na behewa na vyumba vya wakohani.

S. Miaka mingapi alikuwa Sulemani katika kulijenga hekalu?

J. Miaka saba. Hatta alipokwisha, sanduku ya agano ikawekwa katika patakatifu pa

patakatifu, Sulemani akafanya karamu ya siku arobatashara kwa watu wote.

S. Muungu akalikubali hekalu?

J. Akalikubali, utukufu wake ukaonekana ndani mwake.

S. Sulemani akaandika vitabu?

J. Aliandika vitabu na mashairi mengi, tulivyo navyo sasa ndivyo— Kitabu cha Mithali, Kitabu cha Khatibu, na Uimbo wa Nyimbo.

S. Nani aliyekuja kusikia hekima yake?

J. Malkia wa Sheba ao inchi ya kusini.

S. Sulemani alikuwa mtu mwema?

J. Akiwa mzee alioa waanaake wengi walio makafiri, akafuatana nao kuabudu sanamu zao, Muungu akamletea taabu, akamwambia ya kwamba ufalme wake utapasuka.

S. Miaka mingapi alipomiliki?

J. Miaka arobaini.

S. Nani aliyemfuata?

J. Mwanawe Rehaboam.

S. Tendo lake la kwanza nini?

J. Watu walikuja kumtaka apunguze mizigo yao, akafuata shauri la upumbafu akawaambia, ya kwamba ataizidisha.

S. Wakafanya nini?

J. Makabila kumi wakaasi, wakamfanya Ye-

roboam mfalme wao akaitwa mfalme wa Israeli.

J. Makabila yapi waliomfuata Rehaboam ?

S. Makabila ya Yuda na Benyamin, akaitwa mfalme wa Yuda.

J. Thambi gani aliyoitenda Yeroboam ?

S. Akaweka ndama za thahabu katika Betel na Dan, watu waende kwao kumwabudu Muungu, kwani akaogopa watu wakienda Yerusalemi watamrudia Rehaboam. Akafanya wakohani wa watu wanyonge mahali pa Walawi.

S. Rehaboam akamiliki vema ?

J. Si vema, wakati wake Shishak, mfalme wa Misri, alikuja Yerusalemi akateka nyumba ya mfalme nalo hekalu.

S. Nani aliyemfuata Rehaboam ?

J. Mwanawe Abijam.

S. Baada ya Yeroboam nani aliyo mfalme wa Israeli ?

J. Mwanawe, lakini aliuawa baada ya miaka miwili na Baasha aliyeutwaa ufalme. Mwanawe Baasha akauawa na Zimri, Zimri akauawa na Omri. Omri ndiye aliyejenga Samaria.

S. Baada ya Omri nani ?

J. Ahab, aliyeoa Yezebel binti mfalme wa Sidon, akaabudu Baal muungu wa Sidon.

S. Palikuwa nabii wa Muungu siku zake ?

J. Ndiye Eliya.

S. Eliya alimwonya Ahab aache makosa yake?

J. Alimwonya, hatta akamwambia kama haitakuwa mvua tena illa kwa neno lake.

S. Ilikawaje tena?

J. Ahab alitaka kumua, akajificha kwanza karibu na kijito, hatta kikikauka alikwenda mji wa Sidoni kwa mwanamke mjaani, Muungu akazidisha kwa mwujiza unga na mafuta yake apate kumlisha.

S. Ikanya mvua tena lini?

J. Baada ya miaka mitatu; watu wote walipokusanyika wakamwona Yahuwa kama ndiye Muungu, wala si Baal.

S. Ahab akaacha mabaya yake?

J. Sivyo, akashawishwa na mkewe kumua kwa hila mtu jina lake Naboth, kwa sababu mfalme ametamani kiwanja chake.

S. Muungu akamwonya tena?

J. Eliya alikuja akamwambia kwa neno la Muungu ya kwamba atakufa yeye na mkewe. Ahab akatubu, Muungu akaakiri kumua.

S. Walikuwaje tena?

J. Ahab aliuawa katika vita, na waanawe na mkewe waliuawa na Yehu aliyejifanya mfalme.

S. Alikuwaje Eliya?

J. Alichukuliwa juu kwa gari na frasi za moto.

S. Nani aliye nabii ya Muungu baada ya Eliya?

J. Ndiye Elisha aliyefanya miujiza mingi.

S. Yehu akiwa mfalme alifuata sheria ya Muungu?

J. Aliharibu ibada ya Baal, illa hakuacha kuabudu sanamu alizoziweka Yeroboam.

S. Waisraeli wote walifanya thambi?

J. Wamekuwa wabaya sana, hatta Mfalme wa Asshur alikuja akatwaa mji wa Samaria, akawahamisha Waisraeli hatta inchi yake, akaweka watu wangineo mahali pao.

S. Manabii gani waliokuwa zamani hizi?

J. Hosea na Amos, Yunus na Nahum katika ufalme wa Israeli, Yoel, Mika na Isaya katika ufalme wa Yuda.

S. Yunus alipelekwa wapi?

J. Kwa mji wa Ninawi kuwaonya ya kwamba wasipotubu wataharibika. Wakatubu, Muungu akawaachilia marra ile.

S. Nahum akapelekwa kwa nini?

J. Kusema ya kwamba Ninawi utaharibika yakini, ikafanyika.

S. Wafalme wa Yuda wabaya kama wafalme wa Israeli?

J. Si wote, wangine walikuwa wema sana kama Hezekiya na Yosiya.

S. Hezekiya alikuwaje?

J. Ndiye mwana wa mfalme mbaya Ahaz, akaharibu ukafiri wote, akalitakasa hekalu, akazishika amri za Yahuwa zote.

S. Aliona amani siku zake?

J. Sennakerib mfalme wa Ashur alitaka kuharibu Hezekiya na Yerusalemi, lakini usiku mmoja malaika wa Muungu aliharibu jeshi lake lote. Hezekiya tena alikuwa na ugonjwa hatta karibu kufa, illakini akiomba sana Muungu, akazidisha maisha yake miaka hamstashara.

S. Habari gani tulizo nazo za Yosiya?

J. Tumeambiwa ya kwamba, hapana mfalme kama yeye, aliyemgeukia Yahuwa kwa moyo wake wote, na nia, na nguvu. Aliondoa ukafiri, alilitengeneza hekalu, aliamuru wasome kitabu cha sheria mbele ya watu wote, akaharibu mathbahu aliyoijenga Yerobeam katika Betel, akawaapisha watu wote wamtumikie Muungu peke yake.

S. Wafalme waliomfuata Yosiya watu gani?

J. Wabaya hawa walitaka kujipendeza tu, wakamtharau Muungu aliyewaonya kwa manabii.

S. Ikafuata nini?

J. Nebukadnezzari mfalme wa Babeli alikuja na majeshi mengi juu ya Yerusalemi akautwaa, akauteketeza, akaliharibu hekalu la Sulemani, akawahamisha watu akawachukua hatta Babel.

S. Nabii gani aliyekuwako katika Yerusale-

mi wakati ule?

J. Yeremiya, aliyewasihi watu sana wamrudie Yahuwa, akawalilia sana akiona ukaidi wao. Muungu akamwambia ya kwamba baada ya miaka sabwini mji na hekalu litajengwa tena.

S. Wakawa na manabii katika watu waliohamishwa?

J. Ndio Ezekiel na Daniel.

S. Daniele nani?

J. Daniele, na watu watatu wangine wa uzao wa mfalme, walichukuliwa Babeli, wafanyike matowashi nyumbani mwa mfalme wa Babeli.

S. Wakampendeza mfalme?

J. Walimpendeza sana, akawafanya maliwali, na watu wakuu katika ufalme wake.

S. Mfalme wa Babel siye kafiri?

J. Ndiye, akafanya sanamu ya thahabu akaamuru watu wote waiabudu, wale watatu wenzake Danieli wakakataa. akawatupa katika moto, illa Muungu akawalinda wakatoka motoni pasipo kuthuruliwa.

S. Nani aliye mfalme baada ya Nebukadnezzar?

J. Mwana wa mwanawe ndiye Belshazzar.

S. Habari gani tulizo nazo za Belshazzar?

J. Alikuwa akifanya karamu, akiamuru walete vyombo vya hekalu la Muungu wavitumie katika karamu. marra akaona ajabu, akatetemeka.

S. Ajabu gani aliyoiona?

J. Mkono wa mtu akiandika juu ya ukuta maneno asiyoyafahamu.

S. Nani aliyemfasiria?

J. Walimwita Daniele, akamfasiria ya kwamba Muungu hakupendezewa naye, ufalme wake utapotea.

S. Ilikuwaje tena?

J. Usiku uleule Wafarisi walitwaa mji wake, akauawa, na Dario alipata ufalme.?

J. Dario alimpenda Daniele.

S. Alimpenda, watu wakamhasidi wakafanya hila juu yake?

S. Hila gani.

J. Walimshawishi Dario atoe sheria, mtu asiombe neno kwa mtu ama Muungu siku thelathini illa kwa yeye mwenyewe, na kufanya sheria hii imara asiweze kuibadili.

S. Daniele akafanyaje?

J. Alimwomba Muungu, kwa dasturi yake, killa siku marra tatu.

S. Nini tena?

J. Walimstaki kwa mfalme, mfalme akasikitika sana, asiweze kumwokoa, akatupwa katika paango la simba.

S. Alipataje?

J. Mfalme akaenda assubui mapema kwa paango, akamwona Daniele salama, Muungu amewazuia simba, wasimthuru.

S. Danielo siye nabii ?

J. Ndiye. Muungu alimwonyesha mambo mengi, hatta kumwambia wakati atakapokuja Masiya.

S. Miaka sabwini ikiisha lilikuwaje ?

J. Kuro, mfalme wa Farisi, aliwapa ruksa watu wa Yuda warudi Yerusalemi, akawapa vyombo vilivyotwaliwa katika hekalu.

S. Waisraeli wangineo wakarudi pamoja na watu wa Yuda ?

J. Wakarudi, illa si wengi, watu wote wakaitwa Wayahudi tangu siku zile.

S. Wangapi waliorudi ?

J. Kama hamsini elfu.

S. Nani aliye mkuu wao ?

J. Zerubabeli, aliyeitwa tena Sheshbazzar, na Isa wa Yozadak aliye mkohani mkuu.

S. Baada ya Zerubabeli waliokuja nani ?

J. Ezra na Nehemiya.

S. Nani waliotaka kuwazuia ?

J. Wasamaria.

S. Wasamaria watu gani ?

J. ..akafiri walioletwa katika inchi ya Israeli na wafalme wa Ashur, pamoja na masalia ya Israeli, na watu waliofukuzwa katika Yerusalemi.

S. Manabii gani waliokuwa zamani hizi.

J. Haggai, na Zekariya na Malaki.

S. Manabii hawa walisemaje?

J. Walisema ya kwamba hekalu hili litakuwa na utukufu kuliko lile la kwanza, kwa sabu Yahuwa mwenyewe atalijia na mataifa wote watamwabudu.

S. Maana yake nini?

J. Ya kwamba Bwana wetu, Isa Masiya, ndiye Muungu, atalijia hekalu, na walimwengu wote wataokoka naye.

S. Mtu gani Ester?

J. Ester Myahudi, jina lake la kwanza Hadasa. Alikuwa mke wa mfalme wa Farisi, akawaokoa Waisraeli, maadui wao walipotaka kuwaharibu kabisa.

S. Wayahudi walikuwa na wafalme baada ya Zerubabeli?

J. Kwanza walikuwa rayia za Wafarisi, halafu Wafarisi waliposhindwa na Iskander na Wayonani, walikuwa rayia za wafalme wa Sham.

S. Hawa wafalme wa Sham watu gani?

J. Wayonani na makafiri, hatta mfalme mmoja akitaka kuweka sanamu katika hekalu la Muungu, Wayahudi wakaasi, wakafanya wafalme Wamakabei.

S. Walikuwa na wafalme wao hatta lini?

J. Hatta alipozaliwa Bwana wetu Isa Masiya, ndiye Shilo atakayekuja alipokoma ufalme katika Yuda, kama alivyosema Yakobo.

